*Pou Nady, Nadève, Shadine ak Ana*
*pou tout zetwal nou keyi ansanm*

*Pou Lyonel, pase gen lontan n ap pale menm lang*

# *Plidetwal*

Nan ki lang pou m pale avè w
Lè pawòl anba dra
Pase souf li sou vant mwen

lavi kenbe m nan kè
koule kafe nan memwa m
li pa di m kote lalin bwè dlo

Lè timoun ap kriye
san rete
youn apre lòt mo yo seche
nan pla men m
san yo pa ban m tan pou m batize fènwa

Kwè m si ou vle
mwen pa konn ki sa ou ye
Yon lonbrit ki pèdi kòd li nan mitan liv pwezi
Yon flè choublak ki gen malozye
Yon zwazo ak zèl li mare dèyè do l
Mwen pantan sou ou
san m pa t konnen kilès ou ye
Jodi a bouch ou tètanba
Rèl sa a pi gwo pase doulè w

Nan ki lang pou m pale avè w
lè lapriyè met ajenou devan lamizè
Pitit fi n ap monte kap
bò katedral
Yo bouke lave grenn mab
anndan sakristi

Kwè m si ou vle
M pa konn ki jan ou rele
lè yon ti pòv dizan
dezabiye grangou l nan pye Sentàn
chak grenn diri kite yon mak sou po n

Van an kabicha pou l fè nou sou
nou pote l sou do
chimen nou kalboso
nan ki lang pou m pale avè w
lè solèy la
bliye wout li

Kwè m si ou vle
m pa sonje sa k fè m pi mal
m kanpe sou pwent pye pou m ranmase zetwal
yo chavire yo pa janm remonte
Lanmou pèdi papye l
kontinan pa ret anplas
yon jou sovaj na rankontre
san m pa mande ki moun ou ye

Detanzantan m monte bato
kou fèy papye ki pa pran lank
yon sanzatann ki pèdi souf
detanzantan m mouri sou do

Foumi wouj kwaze pat yo nan trip nou
Yo maske pòt lanfè
simayen loseyan ak po kann
Se nan goumen n aprann kanpe
Nan ki lang pou m pale avè w
Si pawòl nou poko sispann bwete

Chak joudlan m mete redengòt
pou m  resite Tedeyòm
pandan bonnanj mwen ap pran vwal
Chak joudlan
lè anvi pati  fè je m koulè lapli
m antre nan foto w pou m pa lage w

Kwè m si ou vle
m pa ka di w pouki m renmen w
gendelè
lari a sanble tout malsite l
li blayi l anfas nostalji m
melanje lodè kadav ak te kanèl

Alòkile pwason bò isit
pa sèvi ak dlo
bri zam gen pouvwa metamòfoz
n aprann respire tèt anba
San nou bat kou bal pingpong
nan fè nwa

Kwè m si ou vle
m pa ka di ki jan m renmen w
Lè lanmou vle fè demitou
sou Granri
solèy pa nou
chavire grenn maldyòk
Li kontrarye lannuit

Lè lespri m bouke chache limyè
nan kwen miray
mwen kite w rakonte istwa n
sòti depi zantray lanmè
rive nan lonbraj dan w sou pwent cheve m

Nan ki lang pou m pale avè w
lè m anvi mòde w
jis yon gou latè fann nou an de
Se pa pou nou lalin ka bèl
si limyè nan je w
pa ka mare lakansyèl

# PLIDETWAL

Poutan
lavi gen jou li di *je t'aime*
Jou sa yo de bra w fè lavironn kè m
figi w benyen nan fon je m
ou vlope m pa andedan san nou pa bezwen chanje po

Nan ki lang pou m pale avè w
lè vwa w pa bezwen louvri
pou mwen reponn antre cheri
Toutrèl depoze yon dènye kras lanmou
sou pwent bouch nou
pou n fè lawout

Mwen chache adrès ou sou entènèt
Ou se sèl papiyon sou pye lorye
yon gato lèwa ki pa bezwen payèt
non w danse solo san l pa glise

Pa mande m ki lane nou te kontre
Kalandriye m chire an mil mòsò
Nan ki lang pou m pale avè w
lè m anvi ri
anvan almanak mande m konte plis paj

# PLIDETWAL

M plonje nan zile w san m pa konn naje
avèk soulye granmoun mwen
mare nan ren m

Ou louvri bouch pou ou nonmen non m
plidetwal krisifye lespas

Anba poto elektrik nan on bak machann
je m tonbe sou po w
kou dantèl blan sou soulye vèni
Nan ki lang pou m pale avè w
lè bri kè nou pentire kat kwen on peyi

Je fèmen nou fè lanmou
Mwen travèse rèv ou
sòti Savanèt rive Manich
Ke rad nou mare nan on pye flanbwayan
toupre Plezans

## PLIDETWAL

Pa mande m pouki bouch mwen tranble
lè lodè bonè karese lespri m
Syèl la tankou lekòl lage
Timoun sanzinifòm sote kòd ak loraj

M pa p konn kote pou m kache
si vwa a pase sou po m san l pa rete

# PLIDETWAL

Plezi a pran m pasipriz
Li teke m
tankou timoso lalin li glise sou po m
yon zetwal filant karese memwa m
tout kote li te ajenou
ap tann
san l pa t konnen
ki lè plezi a t ap tounen
pran m
pasipriz
sanzatann

## PLIDETWAL

Jodi a kè m rekonèt sa k pou li
li tranble kou fèy papye anba pwent kreyon
Mwen ranmase plezi a anvan l vole
tankou yon balon wouj
lè van karèm ap soufle

Mwen te renmen w ayè
epòk tipwentikwa te anvayi lespri m
mwen renmen w granm maten
lè rèv nou pale menm lang
m anvi renmen w demen
jis nou klere zantray lanmè

menm lè m bliye koulè cheve w
lanmou m toujou pòtre avè w

Ou antre anba po m
kou plidetwal nan mitan lannuit

Pa mande m ki wout mwen fè
Lanmè pase lang li sou pye m
Pou m pa pèdi nan mitan mistè ak deblozay latè

M kanpe devan pòt ou
bra m chaje
kè m leje
Se ou ka di m sa pou m kite
Men m deja konnen m ap debake

Mwen sèmante lavi ka bèl

# *Peyi m*

Gen kote lannuit tabli devan pòt kay
menm lè solèy leve
Gen kote timoun dòmi dèyè do nyaj
        pou yo pa tande san koule
Fanm bliye pote pitit
Gason zipe bouch yo jis nan je

Gen kote lavi bay payèt
machin ponn lajan ak entènèt
        pou mistifye fènwa
Lannuit klere kou rad tafta premye janvye
        nan tan lontan
        anvan pèpè
        anvan jennfi mouri nan ti pyès kay
        nan RiTimas
Gen kote limyè pa bezwen fil elektrik
Li gaye sèvèl timoun fronte
san l pa di tanpri souple

Epi gen peyi laj pa konte
timoun mete pye sou tèt granmoun
pou yo tete zetwal
lavi a bat san l pa fè m mal
Se yon peyi
kote m ale lè m anvi sou
Li bèl kou premye jou nou te kontre
li dous, li peze nan memwa m
li lejè tankou vwal sou do lanmè
Li laj kou paj liv van an ta pote
li di m mèvèy latè
ak tout sekrè lanmou
anvan m te poze je sou ou

La, lanmè kite plas
pou l ranmase tout anvi kriye m
Se yon peyi
kote m ale lè m anvi renmen jis mwen fou

# *Mwen di*

*Pou Ana*

Yon ti bout moun antre nan fon memwa m
Li di pouki lapli kite mak sou lanmè
Pouki lèzòm derefize vole ba
lè zetwal ap file

Mwen di :
Se te yon fwa
Yon peyi tèt chòv ki batize nan afè pa bon
Li ekri nom m twa fwa
tankou yon chante manman m dòmi
kite pou mwen san l pa mouri

Se te yon fwa
Yon lang ki fè pye m leje
Li pase plim poul sou tout anvi m
Li ban m lespri  doubout
tankou tizwezo
          sou kab elektrik
zèl yo pa regade pèsonn
van sèl konnen ki lè yo ka vole

# PLIDETWAL

Yon tifi je kale bezwen pase
li mande kote pou m fè
wout ak baryè sa k pi laj ?
wout ak pasdlo sa k pi long ?

Yon ti bebe fronte mande wout pou l pase
kote l prale ?

Mwen di
Se te yon fwa
yon peyi
Tèt li rete anba bra l
Epoutan
kouray li grenpe tèt mòn
bèlte l mare syèl ak lanmè
kote lavi pap janm mouri
Non l chita sou pwent lang mwen
tankou yon chante ki twò bèl pou l fini

# PLIDETWAL

M kase pla men m an de
pou m ranmase plis zetwal
paske
yon tibebe ki bezwen mache
mande m wout pou l pase

Sòti Tounapouna rive Laskaobas
Janbe Nouyòksiti ateri PòMago
Travèse movezè
sanble retay loraj
pou listwa sispann bliye

Se yon peyi tètanba
De bra l louvri
nan chak liv mwen li
Lanmou l pa pran presyon
Nan pla men m se ladènyè kirestera

Se yon tifi je kale
de bra l louvri
depi jou li di lavi bonjou
nan yon ti peyi
kote nou tou de ap aprann grandi

# *Pou 2004*

Ki peyi n ap kite dèyè?

Nan ki peyi nou ye si timoun ka mouri
pase manman yo pran bal nan tèt
san zòt pa sezi?
Ki peyi nap kite dèyè si timoun sispann rele
anvan yo pran premye tete?

Premye janvye rive yon jou twò ta
Sonnen tenèb pou bare wout lougarou
anvan l fè nwa

Lavi twò bèl pou timoun kontinye mouri
san men yo pa janm karese zetwal
Mwen di twòp timoun mouri
Pase zòt jwe mab ak lavi
mache sou li
pile l
prije l jis san pete nan tout pas dlo
sou wout Grandans

Mwen di twòp timoun mouri
Anvan peyi dAyiti granmoun tèt li
ak tout papye l siyen an de kopi
Youn pou achiv
Youn pou l remèt yon tibebe ki vle grandi
San pèsonn pa detounen lespwa
nan lakou lopital jeneral

# PLIDETWAL

Ki peyi n ap kite dèyè?
Ki 2004 n ap fete lè bal ap jwe lago ak zantray
timoun nan Gonayiv?

Ak ki moun n ap fè lawout
Si nou bije charye bebe nan bwat
Si tete manman setoblije fèmen anvan laj ¿

Mwen di twòp timoun mouri
Lavi ka bèl
Lavi twò bèl
Pou n pa batay wete tout vye dèt
plis ipotèk zòt met sou dèt

Pou timoun sispann pè jwe ak lonbraj
Pou timoun aprann jwe ak loraj
Jis nou rive manyen zetwal

# *Ala dlo mwen ta seche*

*Pou tout timoun Gonayiv*

Li pran m nan kè
tankou yon tranche ki pèdi wout
Li pran m nan tèt
tankou yon lwa ki pèdi memwa l

Doulè sa a se nan on sèl lang li ka rele

pa mande l bo w debò
pa mande l danse kole

Li pran m nan pwent pye m
m pliye ande
tèt anba
brazankwa

Si m te ka redefini listwa
ala paj m ta efase
Si m te ka pentire listwa
ala dlo mwen ta seche

Doulè sa a se yon sèl lang li ka pale

# *Zanmi*

Lè figi m make laj mwen
lè m bouke souri pou zòt pa gade m nan je
lè m anvi di lavi bliye non m
kite m defigire chagren m
          janm vle
          angwo ou andetay
jou kègrenn kenbe m anba vant
Lè doulè a pliye m an plizyè moso
San  m pa bije benyen
zanmi, ou pase santi bon sou mwen
Ou ranmase m ak tout rad sal

Lè lavi ban m anvi chante
Menm si je w plen dlo
zanmi, ou pa meprize kè kontan m
ou voye chagren w soukote
Ou ranmase m ak tout bonè m

Lè non w vin  danse nan lespri m
san l pa prese
san l pa jennen pèsonn
Zanmi, yon seri koulè  pi bèl

pase tanpase nan bouch granmoun
pi bèl pase lespwa nan men tibebe
mache  anndan m

Ou ban m zèl pou m mòde lavi jis li tranble

# *Tab matyè*

# Evelyne Trouillot

## *Plidetwal*

Nan ki lang pou m pale avè w
Lè pawòl anba dra
Pase souf li sou vant mwen

lavi kenbe m nan kè
koule kafe nan memwa m
li pa di m kote lalin bwè dlo

Lè timoun ap kriye
san rete
youn apre lòt mo yo seche
nan pla men m
san yo pa ban m tan pou m batize fènwa
............................

Nan ki lang pou m pale avè w
lè lapriyè met ajenou devan lamizè
Pitit fi n ap monte kap
bò katedral
Yo bouke lave grenn mab

ISBN : 99935-37-18-7
Dépôt légal : 05-10-586
Bibliothèque Nationale d'Haïti



PRESSES
NATIONALES
D'HAITI